## 70. Dua ya baada ya kula.

180 – ((الْحَمْدُ للهِ الَّذِيْ أَطْعَمَنِيْ هَذَا وَرَزَقَنِيْهِ ، مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّيْ وَلاَ قُوَّةٍ )).

**180** - (( AL-HAMDU LILLAHI LLAZHII ATWI-AMANII AZHA, WARAZAQANIIHI, MINI GHAIRA HAULIN MINNII WALAA QUWWATIN )).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu ambae amenilisha mimi chakula hichi na akaniruzuku pasina uwezo wangu wala nguvu zangu".

181–(( الْحَمْدُ للهِ حَمْدًا كَثِيْرًا طَيِّباً مُبَارَكًا فِيْهِ غَيْرَ [مكفي ولا] مُوَدَّعٍ، وَلاَ مُسْتَغْنًى عَنْهُ رَبَّنَا )).

**181**- (( AL-HAMDU LILLAHI HAMDAN KATHIIRAN TWAYYIBAN MUBAARAKAN FIIH, GHAIRA MAKFIYYIN WALAA MUWADDA-IN, WALAA MUSTAGHNAN ANIHU RABBANA )).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu,sifa nyingi, nzuri, zenye baraka ndani yake, zisizo toshelezwa, wala kuagwa wala kutoshwa nazo mtu, Ewe mola wetu".

## 71. Dua ya mgeni kwa aliye mkaribisha chakula.

182 – (( اللَّهُمَّ بَارِكْ لَهُمْ فِيمَا رَزَقْتَهُمْ ، وَاغْفِرْ لَهُمْ وَارْحَمْهُمْ )).

**182** - (( ALLAHUMMA BAARIK LAHUM FIIMAA RAZAQTAHUM, WAGHFIR LAHUM WARHAMHUM )).

"Ewe Mwenyezi Mungu wabariki katika ulicho waruzuku na uwasamehe na uwarehemu".

## 72. Dua ya kumuombea aliyekupa kinywaji au anaetaka kukupa.

183– (( اللَّهُمَّ أَطْعِمْ مَنْ أَطْعَمَنِي وَاسْقِ مَنْ سَقَانِي )).

**183** - (( ALLAHUMMA ATWI-IM MANI ATW-AMANII WASQI MAN SAQAANII )).

"Ewe Mwenyezi Mungu mlishe aliyenilisha, na mnyweshe aliyeninywesha".

## 73. Dua ya kumuombea uliye futuru kwake.

184 – (( أَفْطَرَ عِنْدَكُمُ الصَّائِمُوْنَ ، وَأَكَلَ طَعَامَكُمُ الأَبْرَارُ ، وَصَلَّتْ عَلَيْكُمُ المَلاَئِكَةُ )).

**184** - (( AFTWARA INDAKUMU SSWAA-IMUUN, WA AKALA

TWA-AAMAKUMUL-ABRAAR, WASWALLAT ALAIKUMUL-MALAAIKAH )).

"Wamefuturu kwenu waliofunga, na wale chakula chenu watu wema, na wawaombee rehema malaika".

## 74. Dua ya aliealikwa chakula lakini akawa amefunga.

**185** – "Akialikwa mmoja wenu aitike mwito, akiwa amefunga basi awaombee dua, na kama hakufunga basi ale".

## 75. Anachosema aliyetukanwa hali ya kuwa amefunga.

186 – (( إِنِّيْ صَائِمٌ إِنِّيْ صَائِمٌ )).

**186** - (( INNII SWAA-IMUN, INNII SWAA-IMUN )).

"Hakika mimi nimefunga, hakika mimi nimefunga".

## 76. Dua ya kuomba unapoona matunda yanachipua kwenye miti.

187 – (( اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيْ ثَمَرِنَا ، وَبَارِكْ لَنَا فِيْ مَدِيْنَتِنَا وَبَارِكْ لَنَا فِيْ صَاعِنَا ، وَبَارِكْ لَنَا فِيْ مُدِّنَا )).

**187** - (( ALLAHUMMA BAARIK LANAA FII THAMARINAA, WABAARIK LANAA FII MADIINATINAA, WABAARIK LANAA FII SWAA-INAA, WABAARIK LANAA FII MUDDINAA )).

"Ewe Mwenyezi Mungu tubarikie matunda yetu, na tubarikie mji wetu, na tubarikie pishi [swaa] yetu, na tubarikie kibaba [Mudd] chetu".

[Swaa moja nisawa na mudd nne, na mudd moja ni kipimo cha viganja vya mikono mara nne].

## 77. Dua ya kupiga chafya [kuchemua].

**188** –"Akichemua mmoja wenu aseme:

(( AL-HAMDU LILLAH )) ((الْحَمْدُ لله)).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu".

:Mwenzake amwambie:

((YARHAMUKA LLAHU)) ((يَرْحَمُكَ اللهُ))

"Mwenyezi Mungu akurehemu".

Kisha naye amjibu:

(( يَهْدِيْكُمُ اللهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ )).

(( YAHDIIKUMU LLAHU WAYUSWLIHU BAALAKUM )).

"Akuongoze Mwenyezi Mungu, na akutengenezee mambo yako".

## 78. Dua anachoambiwa kafiri anapopiga chafya[chemua].

189 - (( يَهْدِيْكُمُ اللهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ )).

**189** - (( YAHDIIKUMU LLAH WAYUSWLIHU BAALAKUM )).

"Mwenyezi Mungu akuongoze na akurekebishie mambo yako".

## 79. Dua ya kumuombea aliyeowa.

190 - ((بَارَكَ اللهُ لَكَ ، وَبَارَكَ عَلَيْكَ ، وَجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِيْ خَيْرٍ)).

**190** - (( BAARAKA LLAHU LAKA, WABAARAKA ALAIKA, WAJAMA-A BAINAKUMAA FII KHAIRIN )).

"Mwenyezi Mungu akubariki, na abariki juu yako, na awajumuishe katika kheri".

## 80. Dua anayoomba bwana harusi, au aliyenunuwa chombo cha kupanda [kama mnyama au gari].

191 - (( اللّهُمَّ إِنِّيْ أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ )).

(( ALLAHUMMA INNII AS-ALUKA KHAIRAHAA WAKHAIRA MAA JABALTAHAA ALAIHI, WA AUUZHU BIKA MIN SHARRIHAA WASHARRI MAA JABALTAHAA ALAIHI )).

"Ewe Mwenyezi Mungu, hakika mimi nakuomba kheri ya [mke] huyu, na kheri ya maumbile uliyo muumba nayo na najilinda kwako na shari yake, na shari ya maumbile ulio muumba nayo".

[Na akinunua munyama atamshika kichwa chake na kisha atasoma dua hii].

## 81. Dua kabla ya kujimai.

192 – (( بِسْمِ اللهِ ، اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا )).

**192** - (( BISMILLAHI, ALLAHUMMA JANNIBNAA SSHAITWAANA, WAJANNIBI SSHAITWAANA MAA RAZAQTANAA )).

"Kwa jina la Mwenyezi Mungu,Ewe Mwenyezi Mungu tuepushe na shetani, na muepushe shetani na ulicho turuzuku".

## 82. Dua ya wakati mtu amekasirika.

193 – (( أَعُوْذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيْمِ )).

**193** - (( AUUZHU BILLAHI MINA SSHAITWAANI RRAJIIM )).

"Najilinda kwa Mwenyezi Mungu kutokana na shetani aliyeepushwa na kuweka mbali na rehema za Mwenyezi Mungu".

## 83. Dua anayoomba mwenye kumuona kilema.

194 – (( الْحَمْدُ لله الَّذِيْ عَافَانِيْ مِمَّا ابْتَلاَكَ بِهِ وَفَضَّلَنِيْ عَلَى كَثِيْرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيْلاً )).

**194** - (( AL-HAMDU LILLAHI LLAZHII A-FAANII MIMMAA BTALAAKA BIHI WAFADHALANII ALA KATHIIRIN MIMMAN KHALAQA TAFDHIILAN )).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu ambaye ameniepusha na kile alichokupa mtihani, na akanifanya mimi kuwa bora kuliko wengi miongoni mwa aliowaumba".

## 84. Utajo unaosomwa katika kikao.

**195** – Imepokewa kutoka kwa Ibin Umar amesema: [Alikuwa akihisabiwa Mtume ﷺ kusoma kwake dua hii katika kikao kimoja ikifika idadi ya mara mia kabla haja simama]:

195 – (( رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَتُبْ عَلَيَّ إِنَّكَ أَنْتَ التَّوَّابُ الْغَفُوْرُ )).

(( RABBI GHFIRLII WATUB ALAYYA INNAKA ANTA TTAWWAABUL-GHAFUUR )).

Mwenyezi Mungu nisamehe, na nikubalie toba yangu, hakika wewe ni mwingi wa kukubali toba, mwingi wa kusamehe".

## 85. Kafara ya kikao.

196 - (( سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ )).

**196** - (( SUBHAANAKA ALLAHUMMA WABIHAMDIKA, ASH-HADU AN LAA ILAAHA ILLA ANTA, ASTAGHFIRUKA WA ATUUBU ILAIKA )).

"Kutakasika ni kwako Ewe Mwenyezi Mungu, na Sifa njema zote ni zako nakiri kwamba hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Wewe, na kuomba msamaha na ninarejea kwako".

Imepokewa kutoka kwa Aisha ﵂ amesema: [Hajapatapo kukaa Mtume ﷺ kikao, wala kusoma Qur'an wala kuswali ila atamaliza na dua hii'. Amesema Aisha ﵂ nikamuuliza: 'Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu nakuona hukai kikao chochote wala husoma Qur'an wala huswali swala yoyote ile ila unaimalizia kwa kusoma maneno haya, kwanini hasa? Akasema : Ndio anaisema kheri amalize kwa kheri, na anaesema shari yanakuwa maneno haya nikafara kwake".

(( سبحانك وبحمدك، لا إله إلا أنت أستغفرك وأتوب إليك )).

"[Ewe Mwenyezi Mungu] kutakasika ni kwako, na sifa njema zote ni zako, hapana mola apasae

kuabudiwa kwa haki ila Wewe, na kuomba msamaha, na ninarejea kwako".

## 86. Kumuombea dua anaekuombea msamaha kwa Mwenyezi Mungu.

Imepokewa kutoka kwa Abdallah bin Sarjis ﷺ amesema: '[Nilimjia Mtume ﷺ nikala katika chakula chake, kisha nikamwambia:

"Mwenyezi Mungu ((غفــر الله لــك يــا رســول الله )) akusamehe Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu". Akaniambia:

197 - (( وَلَكَ )).

**197-** (( Walaka )).
"Nawe akusamehe".

## 87.Dua ya kumuombea aliyekufanyia mema.

198 - (( جَزَاكَ اللهُ خَيْراً )).

**198** - (( JAZAAKA LLAHU KHAIRA)).
"Mwenyezi Mungu akulipe mema".

## 88. Dua ya kujilinda na Dajjali.

**199** – "Yoyote anaehifadhi kwa moyo aya kumi za mwanzo wa Suratul-Kahf atakuwa na kinga ya kujiepusha na Dajjal".

Pia ni katika Sunnah kujilinda na Mwenyezi Mungu kutokana na Dajjali baada ya tashahhud ya mwisho katika kila swala.[Kama Dua No:55, na 56, katika kitabu hii].

## 89.Dua ya kumuombea anaekwambia anakupenda kwa ajili ya Mwenyezi Mungu.

200 – (( أَحَبَّكَ الَّذِيْ أَحْبَبْتَنِيْ لَهُ )).

**200** - (( AHABBAKA LLADHII AHBABTANII LAHU)).

"Akupende ambae umenipenda mimi kwa ajili yake".

## 90. Dua ya kumuombea aliyekusaidia.

201 – (( بَارَكَ اللهُ لَكَ فِيْ أَهْلِكَ وَمَالِكَ )).

**201**-((BAARAKA LLAHU LAKA FII AHLIKA WA MAALIKA)).

"Mwenyezi Mungu akubariki katika familia yako na mali yako".

## 91. Dua unapolipa deni.

202 - (( بَارَكَ اللهُ لَكَ فِيْ أَهْلِكَ وَمَالِكَ ، إِنَّمَا جَزَاءُ السَّلَفِ الْحَمْدُ وَالْأَدَاءُ )).

**202** - (( BAARAKA LLAHU LAKA FII AHLIKA WAMAALIKA, INNAMAA JAZAA-U SSALAFI AL-HAMDU WAL-ADAA-U )).

"Mwenyezi Mungu akubariki katika familia yako na mali yako, hakika malipo ya deni ni kushukuru na kulipa".

## 92. Dua ya kuogopa kuingia katika ushirikina.

203 - (( اللَّهُمَّ إِنِّيْ أَعُوْذُ بِكَ أَنْ أُشْرِكَ بِكَ وَأَنَا أَعْلَمُ ، وَأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا لاَ أَعْلَمُ )).

**203** - (( ALLAHUMMA INNII AUUDHU BIKA ANI USHRIKA BIKA WA ANAA AALAMU, WA ASTAGHFIRUKA LIMAA LAA AALAMU)).

"Ewe Mwenyezi Mungu hakika mimi najilinda kwako kutokana na kukushirikisha hali ya kuwa najua, na ninakutaka msamaha na nisilolijua".

## 93. Dua kwa aliyesema Mwenyezi Mungu akubaliki.

204 – (( وَفِيْكَ بَارَكَ اللهُ )).

**204** - (( WAFIIKA BAARAKA LLAH )).
"Na wewe Mwenyezi Mungu akubariki".

## 94. Dua ya kuchukia ndege mbaya.

205 – (( اللَّهُمَّ لاَ طَيْرَ إِلاَّ طَيْرُكَ ، وَلاَ خَيْرَ إِلاَّ خَيْرُكَ ، وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ )).

**205** - (( ALLAHUMMA LA TWAIRA ILLA TWAIRUKA, WALAA KHAIRA ILLA KHAIRUKA, WALAA ILAAHA GHAIRUKA )).
"Ewe Mwenyezi Mungu hapana ndege mbaya ila ndege wako, na hapana kheri ila kheri yako, na hapana apasae kuabudiwa kwa haki asie kuwa Wewe".

## 95. Dua ya kupanda mnyama au chombo chochote cha kusafiria.

206 – بِسْمِ اللهِ ، الْحَمْدُ للهِ ﴿ سُبْحَانَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ۝ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴾ (( الْحَمْدُ للهِ ،

الْحَمْدُ لله ، الْحَمْدُ لله ، اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ ، سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ إِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ فَاغْفِرْ لِيْ، فَإِنَّهُ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ إِلاَّ أَنْتَ )).

**206** - BISMILLAH, AL-HAMDU LILLAHI (( SUBHAANA LLAZHII SAKKHARA LANAA HAZHA WAMAA KUNNAA LAHU MUQRINIIN, WA INNAA ILA RABBINAA LAMUNQALIBUUN )) AL-HAMDU LILLAH, AL-HAMDU LILLAH, AL-HAMDU LILLAH, ALLAHU AKBAR, ALLAHU AKBAR, ALLAHU AKBAR, SUBHAANAKA ALLAHUMMA INNII ZWALAMTU NAFSII FAGHFIR LII, FA-INNAHU LAA YAGHFIRU ZZHUNUUBA ILLA ANTA.

"Kwa jina la Mwenyezi Mungu, na sifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, ametakasika ambae ametudhalilishia sisi hiki [chombo au huyu mnyama] na hatukuwa sisi kwacho ni wenye uwezo, nasi kwa Mola wetu tutarejeshwa. Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu, Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu, Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa; kutakasika ni kwako Ewe Mwenyezi Mungu, hakika mimi nimeidhulumu nafsi yangu basi nisamehe, kwani hakuna mwenye kusamehe madhambi ila Wewe".

## 96. Dua ya safiri.

207 – اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ ﴿ سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ۝ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴾

((اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ فِيْ سَفَرِنَا هَذَا الْبِرَّ وَالتَّقْوَى ، وَمِنَ الْعَمَلِ مَا تَرْضَى ، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِيْ السَّفَرِ ، وَالْخَلِيْفَةُ فِيْ الْأَهْلِ ، اللَّهُمَّ إِنِّيْ أَعُوْذُ بِكَ مِنْ وَعَثَاءِ السَّفَرِ، وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ ، وَسُوْءِ الْمُنْقَلَبِ فِيْ الْمَالِ وَالْأَهْلِ)).

**207** - (ALLAHU AKBAR, ALLAHU AKBAR, ALLAHU AKBAR) (( SUBHAANA LLADHII SAKKHARA LANAA HAZHA WAMAA KUNNAA LAHU MUQRINIIN, WA INNAA ILA RABBINAA LAMUNQALIBUUN )) ALLAHUMMA INNAA NAS-ALUKA FII SAFARINA HAZHA AL-BIRRA WATTAQWAA, WAMINAL-AMALI MAA TARDHAA, ALLAHUMMA HAWWIN ALAINA SAFARANAA HAZHA WATW-WI ANNAA BUUDAHU, ALLAHUMMA ANTA SSWAAHIBU FII SSAFARI, WAL-KHALIIFATU FIL-AHLI, ALLAHUMMA INNII AUUDHU BIKA MIN WA-ATHA-I SSAFAR, WAKA-AABATIL-MANZWAR, WASUU-ILMUNQALABI FIL-MAALI WAL-AHLI))

"Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa; Ametakasika ambaye ametudhalilishia sisi hiki [chombo au huyu mnyama], na hatukuwa sisi kwacho ni wenye uwezo, na sisi kwa Mola wetu tutarejeshwa. Ewe Mwenyezi Mungu hakika sisi tunakuomba katika safari yetu hii wema na ucha mungu, na katika matendo unayoyaridhia, Ewe Mwenyezi Mungu, ifanye nyepesi safari yetu hhii,na ufupishe umbali wake, Ewe Mwenyezi Mungu, Wewe ndie mwenzangu katika safari, na Mchungaji wa familia yangu, Ewe Mwenyezi Mungu, hakika mimi najilinda kwako kutokana na ugumu wa safari,

na ubaya wa mtizamo, na uovu wa kubadilikiwa katika mali na familia".

Wakati wa kurudi safari atayasema haya yalioko juu na kisha atazidisha:

(( آيِبُوْنَ ، تَائِبُوْنَ ، عَابِدُوْنَ ، لِرَبِّنَا حَامِدُوْنَ )).

(( AAYIBUUNA TAA-IBUUNA AABIDUUNA LIRABBINAA, HAAMIDUUN )).

"Tunarudi, hali ya kuwa tunatubia, tunaabudu, na Mola wetu tunamsifu".

## 97. Dua ya kuingia mjini au kijijini.

208 – (( اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَمَا أَظْلَلْنَ ، وَرَبَّ الأَرْضِيْنَ السَّبْعِ وَمَا أَقْلَلْنَ ، وَرَبَّ الشَّيَاطِيْنِ وَمَا أَضْلَلْنَ ، وَرَبَّ الرِّيَاحِ وَمَا ذَرَيْنَ. أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ الْقَرْيَةِ وَخَيْرَ أَهْلِهَا ، وَخَيْرَ مَا فِيْهَا ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا ، وَشَرِّ أَهْلِهَا ، وَشَرِّ مَا فِيْهَا )).

**208** - (( ALLAHUMMA RABBA SSAMAAWAATI SAAB-I WAMAA AZW-LALNA, WARABBAL-ARADHIINA SSAB-I WAMAA AQLALNA, WARABBA SSHAYAATWIINI WAMAA ADHLALNA WARABBA RRIYAAHI WAMAA ZHARAINA. AS-ALUKA KHAIRA HAZHIHIL-QARIYATI WA KHAIRA AHLIHA, WAKHAIRA MAA FIIHA, WA AUUDHU BIKA MIN SHARRIHA, WASHARRI AHLIHA, WASHARRI MAA FIIHA )).

"Ewe Mwenyezi Mungu, Mola wa mbingu saba na kila ambacho hizo mbingu zimekipa kivuli, na

Mola wa ardhi saba na kila ambacho zimebeba, na Mola wa mashetani na walicho kipoteza, na Mola wa upepo na ulicho kibeba, na kuomba kheri ya kijijihichi, na kheri ya watu wake; na kheri ya vilivyo ndani yake, najirinda kwako na shari ya kijiji hichi, na shari ya watu wake, na shari iliyomo ndani yake".

## 98. Dua ya kuingia sokoni.

209 - (( لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، يُحْيِيْ وَيُمِيْتُ وَهُوَ حَيٌّ لاَ يَمُوْتُ ، بِيَدِهِ الْخَيْرُ ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ )).

**209** - (( LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAH, LAHUL-MULKU WALAHUL-HAMDU, YUHYII WAYUMIITU WAHUWA HAYYUN LAA YAMUUTU, BIYADIHIL-KHAIRU, WAHUWA ALA KULLI SHAY-IN QADIIR)).

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, hana mshirika, ni wake Ufalme, na ni zake sifa njema, anahuisha na anafisha, nae ni hai asiye kufa, kheri iko mikononi mwake, na Yeye juu ya kila kitu ni Mueza".

## 99. Dua wakati mnyama alieupanda akileta tabu [au chombo cha safari].

210 - ((BISMILLAH)) — 210 - ((بِسْمِ اللهِ)).

"Kwa jina la Mwenyezi Mungu".

## 100. Dua ya anaesafiri kuwaombea wakaazi.

211 - (( أَسْتَوْدِعُكُمُ اللهَ الَّذِيْ لاَ تَضِيْعُ وَدَائِعُهُ )).

211 - (( ASTAUDI-UKUMU LLAHA ALLAZHII LAA TADHII-U WADAAI-UHU )).

"Nawaacha katika amani ya Mwenyezi Mungu ambaye hakupotei amana kwake".

## 101. Dua ya wakaazi wanayo Muombea ane safiri.

212 - (( أَسْتَوْدِعُ اللهَ دِيْنَكَ ، وَأَمَانَتَكَ ، وَخَوَاتِيْمَ عَمَلِكَ )).

212 - (( ASTAUDI-U LLAHA DIINAKA WA AMAANATAKA WA KHAWAATIMA AMALIKA )).

"Naweka amana kwa Mwenyezi Mungu dini yako na uaminifu wako na mwisho wa matendo yako".

213 - (( زَوَّدَكَ اللهُ التَّقْوَى ، وَغَفَرَ ذَنْبَكَ ، وَيَسَّرَ لَكَ الْخَيْرَ حَيْثُ مَا كُنْتَ )).

**213** - (( ZAWWADAKA LLAHU TTAQWAA WAGHAFARA ZHAMBAKA, WAYASSARA LAKAL-KHAIRA HAITHU MAA KUNTA )).

"Mwenyezi Mungu akuzidishie ucha Mungu, na akusamehe madhambi yako, na akufanyie wepesi katika kheri popote ulipo".

## 102. Kumkumbuka Mwenyezi Mungu wakati wa kupanda mlima na wakati wa kushuka.

**214** - Imepokelewa kutoka kwa Jaaber ﷺ amesema: "tulikuwa tukipanda mlima tuna sema: (ALLAHU AKBAR) "Mwenyezi Mungu ni Mkubwa".

- Na tukishuka tunasema: (SUBHAANA LLAH) "Ametakasika Mwenyezi Mungu"!.

## 103. Dua ya msafiri unapoingia usiku.

215 - (( سَمَّعَ سَامِعٌ بِحَمْدِ اللهِ ، وَحُسْنِ بَلائِهِ عَلَيْنَا . رَبَّنَا صَاحِبْنَا ، وَأَفْضِلْ عَلَيْنَا عَائِذاً بِاللهِ مِنَ النَّارِ )).

**215** - (( SAMI-A SAAMI-U BIHAMDI LLAH, WAHUSNI BALAA-IHI ALAINA. RABBANAA SWAAHIBNAA, WA AFDHIL ALAINAA, AA-IZHAN BILLAHI MINA NNAAR )).

"Amesikia msikilizaji kusifiwa kwa Mwenyezi Mungu, na uzuri wa neema zake juu yetu. Mola wetu kuwa nasi na tufadhilishe, hali ya kuwa tunajilinda na Mwenyezi Mungu kutokana na moto".

## 104. Dua ya msafiri akishuka sehemu wakati yuko safarini.

216 - (( أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ )).

**216** - (( AUUZHU BIKALIMAATI LLAHI TTAAMMAATI MIN SHARRI MAA KHALAQ )).

"Najilinda kwa maneno ya Mwenyezi Mungu yaliyotia na shari ya alicho kiumba".

## 105. Dua ya msafiri akirudi kutoka safarini.

Imepokewa kutoka kwa Ibn Omar ؓ kwamba Mtume ﷺ alikuwa akirudi vitani au kutoka Hijah katika kila akipanda mlima akisema:

217 - (( اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ ، اللهُ أَكْبَرُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ ، وَلَهُ الْحَمْدُ ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ، آيِبُوْنَ ، تَائِبُوْنَ ، عَابِدُوْنَ ، لِرَبِّنَا حَامِدُوْنَ ، صَدَقَ اللهُ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ )).

**217** - (( ALLAHU AKBAR, ALLAHU AKBAR, ALLAHU

AKBAR)), ((LAA ILLAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAH, LAHUL-MULKU, WALAHUL-HAMDU, WAHUWA ALA KULLI SHAY-IN QADIIR, AAYIBUUN, TAA-IBUUN, AABIDUUN, LIRABBINAA HAAMIDUUN, SWADAQA LLAHU WAADAHU WANASWARA ABDAHU WAHAZAMAL-AHZAABA WAHDAH )).

"Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa".

[Kisha akisema]:

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, wala hana mshirika, ni wake Ufalme, na ni zake sifa njema, na Yeye juu ya kila kitu ni Mueza, tunarudi hali ya kuwa tunatubia, tunaabudu, na Mola wetu tunamsifu, amesadikisha Mwenyezi Mungu ahadi yake, na amemnusuru mja wake, na amevishinda vikosi peke yake".

## 106. Anachosema mtu iliyemjia habari ya kufurahisha au ya kusikitisha.

**218** – Alikuwa Mtume ﷺ ikimjia habari ya kufrahisha akisema :-

(( الْحَمْدُ لله الَّذي بنعْمَته تَتمُّ الصَّالحَاتُ )).

(( AL-HAMDU LILLAHI LLADHII BINI-IMATIHI TATIMMU SSWAALIHAATU )).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu ambaye kwa neema yake yanatimia mambo mema".

Na ikimjia habari ya kusikitisha husema:-

(( الْحَمْدُ لله عَلَى كُلِّ حَال )).

(AL-HAMDU LILLAHI ALA KULLI HAALIN).

"Sifa njema ni za Mwenyezi Mungu kwa hali zote ».

## 107.Fadhila za kumswalia Mtume ﷺ.

**219** – Amesema Mtume ﷺ : "Yoyote atakaeniswalia mimi mara moja, basi Mwenyezi Mungu atamswalia mara kumi".

**220** – Na amesema Mtume ﷺ : "Musilifanye kaburi langu kuwa ni Idi,[mahali pa kufanywa ibaada inayo rejewa rejewa], na niswalieni kwani kiniswalia kwenu kunanifikia popote mulipo".

**221** - Pia amesema Mtume ﷺ : "Bakhili ni yule ambaye nikitajiwa haniswalii".

**222** - Na amesema Mtume ﷺ : "Hakika Mwenyezi Mungu, ana malaika wanazunguka katika ardhi, wananiletea salaamu kutoka Ummah wangu".

**223** - Na pia akasema Mtume ﷺ : "Hakuna mtu yoyote anaeniswalia, ila Mwenyezi Mungu hunirudishe roho yangu, ili nimurudishie salaamu".

## 108. Fadhila za kueneza na kudhihirisha maamkuzi ya kiislamu.

**224** - Amesema Mtume ﷺ :"Hamtaingia peponi mpaka muamini, na hamtakuwa waumini wa kweli mpaka mpendane. Hivi niwafahamishe kitu mkikifanya mtapendana? Salamianeni baina yenu".

**225** – Amesema Ammar bin Yaasir ؓ :'Mambo matatu anaeyakusanya basi amekusanya Imani; uadilifu wa nafsi yako, na kutowa salamu kwa watu wote, na kutoa [sadaka] hali ya kuwa ni mchache wa mali".

**226** - Imepokewa kutoka kwa Abdallah bin Omar ؓ kwamba mtu mmoja alimuuliza Mtume ﷺ : 'Ni Uislamu gani bora?' Mtume ﷺ akamjibu: "Kulisha [maskini] na kumsalimia unaemjua na usiemjua".

## 109. Namna ya kumrudishia salamu kafiri anapokusalimia.

**227** – "Wanapo wasalimia makafiri wajibuni:-

((WA ALAIKUM)) (( وَعَلَيْكُمْ )).

"Na juu yenu".

## 110. Dua ukisikia mlio wa jogoo au wapunda.

**228** – Amesema Mtume ﷺ:"Mkisikia mlio wa jogoo muombeni Mwenyezi Mungu fadhila zake kwani huwa amemuona malaika, na mkisikia mlio wa punda basi takeni hifadhi kwa Mwenyezi Mungu, [yaani: ((AUUDHU BILLAHI MINA SSHAITWAANI RRAJIIM)) kwani huwa amemuona shetani".

## 111. Dua wakati wa kusikia mlio wa mbwa usiku.

**229** – Mkisikia mlio wa mbwa na wa punda usiku basi, mtakeni hifadhi kwa Mwenyezi Mungu kwani wao wanaona msiyoyaona".

## 112. Dua unayomuombea uliyemtukana.

Imepokewa kutoka kwa Abu Hurairah amemsikia Mtume ﷺ akisema:-

230 – (( اللّٰهُمَّ فَأَيُّمَا مُؤْمِنٍ سَبَبْتُهُ فَاجْعَلْ ذَلِكَ لَهُ قُرْبَةً إِلَيْكَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ )).

**230** – (( ALLAHUMMA FA-AYYUMAA MU-UMIN SABABTUHU FAJ-AL ZHALIKA LAHU QURBATAN ILAIKA YAUMAL-QIYAAMAH )).

"Ewe Mwenyezi Mungu, muislamu yoyote yule niliyemtukana, basi fanya kwa hilo litakaemkurubisha kwako, [nithawabu kwake] siku ya kiama".

## 113. Anachosema Muislamu akimsifu Muislamu mwenziwe.

**231** – Iwapo hakuna budi kwa mtu kumsifu mwenzake basi aseme:"Namdhania fulani kuwa kadha na kadha....., na Mwenyezi Mungu ndiye atakaye muhisabu wala simtakasi kwa Mwenyezi Mungu yoyote".

## 114. Anachosema Muislamu akisifiwa.

232 – (( اللَّهُمَّ لاَ تُؤَاخِذْنِيْ بِمَا يَقُوْلُوْنَ ، وَاغْفِرْ لِيْ مَا لاَ يَعْلَمُوْنَ [وَاجْعَلْنِيْ خَيْراً مِمَّا يَظُنُّوْنَ] )).

**232** - (( ALLAHUMMA LAA TU-AAKHIDHNII BIMAA YAQUULUUNA. WAGHFIRLII MAA LAA YA-ALAMUUNA WAJ-ALNII KHAIRAN MIMMAA YADHWUNNUUN )).

"Ewe Mwenyezi Mungu usinichukulie kwa yale wanayoyasema, na unisamehe kwayale wasiyoyajua, [na unifanye bora kuliko wanavyonifikiria]".

## 115. Vipi ataleta Talbiyah aliyehirimia kwa Hijjah au Umrah.

233 – (( لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ ، لَبَّيْكَ لاَ شَرِيْكَ لَكَ لَبَّيْكَ ، إِنَّ الْحَمْدَ ، وَالنِّعْمَةَ ، لَكَ وَالْمُلْكَ ، لاَ شَرِيْكَ لَكَ )).

**233** - (( LABBAIKA ALLAHUMA LABBAIKA, LABBAIKA LAA SHARIIKA LAKA LABBAIKA, INNAL-HAMDA, WANNI-AMATA, LAKA WAL-MULKA LAA SHARIIKA LAKA )).

"Nimekuitika Ewe Mwenyezi Mungu nimekuitika, nimekuitika huna mshirika wako nimekuitika, hakika sifa njema, na neema na Ufalme, ni vyako, huna mshirika wako".

## 116. Takbira atakapofika hajari Al-Aswad.

**234** – Mtume ﷺ alitufu [kuzunguka Al-kaabah] juu ya ngamia, kila anapofika katika Hajaril-Aswad [jiwe jeusi] alikuwa anashiria kwa fimbo yake, na kusema:-

(( الله أكبر )).

(( ALLAHU AKBAR )).
"Mwenyezi Mungu ni Mkubwa".

## 117. Dua inayosomwa baina ya nguzo ya Yemen na Hajaril – Aswad [katika Al-kaabah].

Alikuwa Mtume ﷺ akisema baina yake:

235 - ﴿ رَبَّنَا آتِنَا فِيْ الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِيْ الآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴾.

**235** - (( RABBANAA AATINAA FIDDUNIYAA HASANATAN WAFIL-AAKHIRATI HASANATAN WAQINAA ADHAABA NNAAR )).

"Ewe Mwenyezi Mungu tupe katika dunia hii wema, na katika akhera wema, na utukinge na adhabu ya moto".

## 118. Dua ya kusomwa ukiwa umesimama katika mlima wa Swafaa na wa Marwah.

**236** - Amesema Jaaber ﷺ: 'Mtume ﷺ alipokurubia Swafaa alisoma:-

((﴿إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللهِ...﴾ أَبْدَأُ بِمَا بَدَأَ اللهُ بِهِ )).

((INN SSWAFAA WAL-MARWATA MIN SHA-AA-IRI LLAH...)) ((ABDA-U BIMAA BADA-A LLAHU BIH )).

"Hakika Swafaa na Marwah ni katika alama za kumtukuza Mwenyezi Mungu.... "Ninaanza kwa alichoanza Mwenyezi Mungu".

.....akaanza Swafaa akapanda mpaka akaiona Al-kaaba kisha akaielekea, na kusema:

(( الله أكبر ، الله أكبر ، الله أكبر )).

Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa".

....kisha atasema yafuatayo mara tatu akiomba dua [yoyote ila apendayo], baada ya kila mara:

(( لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ ، وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ ، أَنْجَزَ وَعْدَهُ وَنَصَرَ عَبْدَهُ وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ )).

(( LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAH, LAHUL-MULKU WALAHUL-HAMDU WAHUWA ALA KULLI SHAY-IN QADIIR. LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU, ANJAZA WA-ADAH, WANASWARA ABDAH, WAHAZAMAL-AHZAABA WAHDAH )).

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, wala hana mshirika, ni wake Ufalme, na ni zake sifa njema, na Yeye juu ya kila kitu ni Mueza. Hapana mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, ametekeleza ahadi

yake, na amemnusuru mja wake, na amevishinda vikosi peke yake".

....Mtume ﷺ alisoma hivi mara tatu na baina yake akiomba dua, kisha akafanya akiwa Marwah kama alivyofanya Swafaa.

## 119. Dua ya siku ya Arafah.

**237** – "Bora ya dua ni dua ya siku ya Arafah, na bora ya niliyoyasema mimi na Mitume kabla yangu ni:-

(( لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ )).

(( LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAHU, LAHUL-MULKU WALAHUL-HAMDU WAHUWA ALA KULLI SHAY-IN QADIIR )).

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, wala hana mshirika, ni wake Ufalme, na ni zake sifa njema, na Yeye juu ya kila kitu ni Mueza".

## 120. Utajo katika Mash'arul Haraam [Muzdalifah].

**238** – Amesema Jaaber ﷺ kwamba: "Mtume ﷺ alimpanda Al-Qswa [jina la ngamia wake] mpaka alipofika Mash'arul Haraam [huko Muzdalifah], kisha akaelekea Qibla, akamuomba Mwenyezi Mungu, akakabbir [akamtukuza], akaleta Tahlil [akamsifu], na akampwekesha. Hakuacha kusimama mpaka kilipopambazuka ndipo alipoondoka, kabla ya kutoka jua".

## 121. Anaporusha kila kijiwe katika Jamarah [nguzo].

**239** – Alikuwa Mtume ﷺ kila anaporusha kijiwe katika Jamarah [nguzo] tatu akisema:

(( الله أكبر )).

"Mwenyezi Mungu ni Mkubwa"

....anapomaliza kurusha vijiwe saba katika Jamarah [nguzo] ya kwanza, alikuwa anasogea mbele kidogo, anasimama kuelekea Qibla, hali ya kuwa ameiinuwa mikono yake, kisha anaanza kumuomba Mwenyezi Mungu. Alikuwa akifanya hivi katika Jamarah ya kwanza na ya pili pekee, ama ya tatu alikuwa hasimami bali akimaliza anaondoka.

## 122. Anachosema wakati wa kustajabu na wa furaha.

**240** - ((SUBHAANA LLAH)) 240 – (( سُبْحَانَ الله )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu".

**241** - ((ALLAHU AKBAR )) 242 – (( اللهُ أَكْبَرُ )).

"Mwenyezi Mungu ni Mkubwa".

## 123. Anachofanya akipata habari ya kufurahisha.

**242** - Alikuwa Mtume ﷺ ikimuijia habari ya kufurahisha husujudu kwa kumshukuru Mwenyezi Mungu ﷻ.

## 124. Anachosema na kufanya anaposikia maumivu mwilini.

**243** – "Weka mkono wako juu ya sehemu inayokuuma na kisha useme:

(( بِسْمِ الله )) **3x**،

(( أَعُوْذُ بِالله وَقُدْرَتِه مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وَأُحَاذِرُ )) **7x**.

(( BISMILLAH)) x3, ((AUUZHU BILLAHI WAQUDRATIHI MIN SHARRI MAA AJIDU WWA UHAAZHIR)) x7.

"Kwa jina la Mwenyezi Mungu" [mara tatu], kisha useme: "Najilinda kwa Mwenyezi Mungu na kwa uwezo wake kutokana na shari ya ninachokisikia na ninachokiogopa".

## 125. Anachosema anaeogopa kupatwa na kijicho.

**244** – "Akiona mmoja wenu kwa ndugu yake, au kwake, au mali yake, kinachomfurahisha, akiombee baraka, kwani kijicho ni kweli".

Kwa kusema:

(( اللهم بارك عليه )).

"Ewe Mwenyezi Mungu mbariki kwa hicho".

....au aseme:

(( ما شاء الله، لا قوة إلا بالله )).

"Hayo ndio Mwenyezi Mungu aliyoyataka, hakuna nguvu ila ni za Mwenyezi Mungu".

## 126. Kinachosemwa wakati wa mfazaiko.

245 – (( لاَ إِلَهَ إلاَّ اللهُ )).

**245** - (( LAA ILAAHA ILLA LLAH !)).

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu".

## 127. Anachosema wakati wa kuchinja.

246 – (( بِسْمِ اللهِ وَاللهُ أَكْبَرُ [ اللَّهُمَّ مِنْكَ وَلَكَ ] اللَّهُمَّ تَقَبَّلْ مِنِّيْ )).

**246** - (( BISMILLAHI WALLAHU AKBAR, ALLAHUMMA MINKA WALAKA, ALLAHUMMA TAQABBAL MINNII )).

"Kwa jina la Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, Ewe Mwenyezi Mungu huyo [mnyama] anatoka kwako na niwako, Ewe Mwenyezi Mungu nitakabalie [nikubalie]".

## 128. Anachosema kwa ajili ya kurudisha [kuzuwia] vitimbi vya mashetani wabaya.

247 – (( أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ الَّتِيْ لاَ يُجَاوِزُهُنَّ بِرٌّ وَلاَ فَاجِرٌ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ، وَبَرَأَ وَذَرَأَ ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَعْرُجُ فِيْهَا ، وَمِنْ شَرِّ مَا ذَرَأَ فِيْ الأَرْضِ ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَخْرُجُ مِنْهَا ، وَمِنْ شَرِّ فِتَنِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ، وَمِنْ شَرِّ كُلِّ طَارِقٍ إِلاَّ طَارِقاً يَطْرُقُ بِخَيْرٍ يَا رَحْمنُ )).

**247** - (( AUUDHU BIKALIMAATI LLAHI TTAAMMAAT ALLATII LAA YUJAWIZUHUNNA BARRUN WALAA FAAJIRUN MIN SHARRI MAA KHALAQ, WABARA-A WAZHARA-A, WAMIN SHARRI MAA YANZILU MINA

SSAMAA-I, WAMIN SHARRI MAA YA-ARUJU FIIHA, WAMIN SHARRI MAA ZHARA-A FIL-ARDHI, WAMIN SHARRI MAA YAKHRUJU MINIHA, WAMIN SHARRI FITANI LLAILI WANNAHAAR, WAMIN SHARRI KULLI TWAARIQIN ILLA TWAARIQAN YATW-RUQU BIKHAIRIN YAA RAHMAAN )).

"Najilinda kwa maneno ya Mwenyezi Mungu yaliyo kamilika ambayo hapiti mwema wala muovu, na shari ya alicho kiumba, na akakitengeneza, na kukianzilisha. Na shari ya kinacho teremka kutoka mbinguni, na shari ya kinacho panda huko, na shari ya kinacho sambaa ardhini, na sha ya inayo toka ndani yake, na shari ya fitna za usiku, na za mchana, na shari ya kila anaye gonga usiku, ila anaye gonga kwa kheri Ewe Mwenyezi Mungu wa rehema".

## 129. Kuomba msamaha na kutubia.

**248** – Amesema Mtume ﷺ : "Na apa kwa Mwenyezi Mungu hakika mimi ninamtaka msamaha Mwenyezi Mungu na ninatubia kwake katika kila siku zaidi ya mara sabini".

**249** - Mtume ﷺ pia amesema: "Enyi watu tubieni kwa Mwenyezi Mungu kwani mimi ninatubia kwake kwa siku mara mia".

**250** – Pia Mtume ﷺ amesema: "Yoyote anasema:

(( أَسْتَغْفِرُ اللهَ الْعَظِيْمَ الَّذِيْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّوْمُ وَأَتُوْبُ إِلَيْهِ ))

(( ASTAGHFIRU LLAHAL-ADHIIMA ALLAZHII LAA ILAAHA ILLA HUWAL-HAYYUL-QAYYUUM WA ATUUBU ILAIHI )).

"Na muomba msamaha Mwenyezi Mungu, Mtukufu, ambaye hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Yeye, aliye Hai, aliyesimama kwa dhati yake, na ninarejea kwake".

..... Mwenyezi Mungu atamsamehe hatakama ana makosa ya kukimbia vitani".

**251** - Amesema Mtume ﷺ : "Wakati anaokuwa mja na Mola wake, wako karibu zaidi, nikatika nusu ya mwisho ya usiku. Ukiweza kuwa miongoni mwa wanaomtaja, Mwenyezi Mungu, kwa wakati huo,basi kuwa".

**252** - Mtume ﷺ pia amesema: "Sehemu ambayo anakuwa mja yuko karibu mno na Mola wake ni wakati amesujudu, basi zidisheni dua wakati huo".

**253** - Mtume ﷺ amesema:"Huwa nimesahaulishwa kumtaja Mwenyezi Mungu, na hakika mimi ninamuomba msamaha Mwenyezi Mungumara mia kwasiku".

## 130. Fadhila za Tasbiih, na Tahmiid, na Tahliil, naTakibiir.

Amesema Mtume wa Mwenyezi Mungu ﷺ : "Mwenye kusema:

(( سبحان الله وبحمده )).

**254** - (SUBHAANA LLAH WABIHAMDIH) "Ametakasika Mwenyezi Mungu na sifa njwema zote ni zake".

....kwa siku mara mia, atafutiwa madhambi yake hata kama yalikuwa mfano wa povu la bahari".

Na Mtume ﷺ amesema:"Atakaye sema:

255- (( لا إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ )).

255 - **(( LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAHU, LAHUL-MULKU WALAHUL-HAMDU WAHUWA ALA KULLI SHAY-IN QADIIR )).**

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, wala hana mshirika, ni wake Ufalme, na ni zake sifa njema, na Yeye juu ya kila kitu ni Mueza".

....mara kumi, ni kama [thawabu za mtu] aliyewacha huru nafsi nne katika wana wa Ismail".

**256** – Na amesema Mtume ﷺ "kuna maneno mawili ni mepesi mno juu ya ulimi, mazito mno katika mizani, yanapendeza mno mbele ya Rahmani [Mwenyezi Mungu] nayo ni:-

(( سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ سُبْحَانَ اللهِ الْعَظِيْمِ )).

(( SUBHAANA LLAHI WABIHAMDIHI SUBHAANA LLAHIL-AZWIIM )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu, na sifa njema zote nizake, Ametakasika Mwenyezi Mungu aliye Mtukufu".

**257** - Na amesema Mtume ﷺ: "Kusema kwangu:

(( سُبْحَانَ اللهِ ، وَالْحَمْدُ للهِ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللهُ أَكْبَرُ )).

(( SUBHAANA LLAH, WALHAMDU LILLAH, WALAA ILAAHA ILLA LLAH, WALLAHU AKBAR )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu, nasifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, na hapana apasae kuabudiwa kwa haki ila ni Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Munguni Mkubwa".

....ni bora kwangu kuliko kila kilichoangaziwa na jua".

**258** – Na amesema Mtume ﷺ :"Hivi anashindwa mmoja wenu kuchuma kila siku thawabu elfu? "Mtu mmoja miongoni mwa waliokaa akamuuliza:

Atachuma vipi mmoja wetu thawabu elfu? Akamjibu ﷺ :"asema:

(( سبحان الله )).

(( SUBHAANALLAH )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu".

...mara mia moja, basi ataandikiwa thawabu elfu moja, au atafutiwa madhambi elfu moja".

**259** - Na Mtume ﷺ amesema:"Atakaesema:

(( سُبْحَانَ اللهِ الْعَظِيْمِ وَبِحَمْدِهِ )).

(( SUBHAANA LLAHIL-AZWIIMI WABIHAMDIH )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu aliye Mtukufu, na sifa njema zote ni zake".

....hupandiwa mtende peponi".

**260** – Na amesema Mtume ﷺ: "Ewe Abdallah bin Qais, hivi nikufahamishe [nikuoneshe] hazina miongoni mwa hazina za pepo?" nikamwambi: Ndio Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu. Akaniambia: "Sema:

(( لاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ )).

(( LAA HAULA WALAA QUWWATA ILLA BILLAH )).

"Hakuna uwezo wala nguvu ila za Mwenyezi Mungu".

**261** - Na akasema ﷺ: "Bora ya maneno kwa Mwenyezi Mungu ni manne:

(( سُبْحَانَ اللهِ ، وَالْحَمْدُ للهِ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللهُ أَكْبَرُ )).

(( SUBHAANA LLAH, na AL-HAMDU LILLAH, na LAA ILAAHA ILLA LLAH, na ALLAHU AKBAR )).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu, nasifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, na hapana apasae kuabudiwa kwa haki ila ni Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Munguni Mkubwa".

....sivibaya kuanza kwa lolote katikahaya".

**262** - :Alikuja mtu mmoja wa shamba kwa Mtume ﷺ akamwambia: nifundishe maneno nitakayo yasema, Mtume ﷺ akamwambia: "Sema:

(( لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ ، اللهُ أَكْبَرُ كَبِيْراً ، وَالْحَمْدُ للهِ كَثِيْراً ، سُبْحَانَ اللهِ رَبِّ الْعَالَمِيْنَ ، لاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ )).

(( LAA ILAAHA ILLA LLAHU WAHDAHU LAA SHARIIKA LAHU, ALLAHU AKBAR KABIIRAN, WALHAMDU LILLAHI KATHIIRAN, SUBHAANA LLAHI RABBIL-AALAMIIN, LAA HAULA WALAA QUWWATA ILLA BILLAHIL-AZIIZIL-HAKIIM)).

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu hali ya kuwa peke yake, wala hana mshirika wake, Mwenyezi Mungu ni Mkubwa

tenasana, na sifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu tena nyingi sana, Ametakasika Mwenyezi Mungu ni Mkubwa, tena vyote, hapana uwezo wala nguvu ila ni za Mwenyezi Mungu, mwenye kutukuka, Mwingi wa Hekima".

....yule mtu kisha akasema: 'Haya ni ya Mwenyezi Mungu, ni yapi yangu?' Mtume ﷺ akamwambia: "Sema:

(( اللّهُمَّ اغْفِرْ لِيْ، وَارْحَمْنِيْ، وَاهْدِنِيْ، وَارْزُقْنِيْ )).

(( ALLAHUMMA GHFIR LII, WARHAMNII, WAHDINII, WARZUQNII )).

"Ewe Mwenyezi Mungu, nisamehe, na unirehemu, na uniongoze, na uniruzuku".

**263** - Alikuwa mtu akisilimu, Mtume ﷺ anamfundisha kuswali kisha anamuamrisha kuomba kwa matamshi haya:

(( اللّهُمَّ اغْفِرْ لِيْ ، وَارْحَمْنِيْ ، وَاهْدِنِيْ ، وَعَافِنِيْ وَارْزُقْنِيْ )).

((ALLAHUMMA GHFIR LII, WARHAMNII, WAHDINII, WA-AAFINII, WARZUQNII )).

"Ewe Mwenyezi Mungu, nisamehe, na unirehemu, na uniongoze, na unipe afya njema, na uniruzuku".

**264** – Bora ya dua ni mtu kusema:

(( AL-HAMDU ILALLAH )) (( الْحَمْدُ لله ))

"Kila sifa njema ni za Mwenyezi Mungu".

Na bora ya utajo[uradi]ni mtu kusema:

(( LAA ILAAHA ILLA LLAH)) (( لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ))

"Hakuna mola apasae kuabudiwa kwa haki ila Mwenyezi Mungu".

**265** - Mema yasiokwisha ni:

(( سُبْحَانَ اللهِ ، وَالْحَمْدُ للهِ ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ ، وَاللهُ أَكْبَرُ ، وَلاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ )).

(SUBHAANA LLAH) ne (AL-HAMDU LILLAH) ne (ALLAHU AKBAR) ne (LAA HAULA WALAA QUWWATA ILLA BILLAH).

"Ametakasika Mwenyezi Mungu, nasifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, na hapana apasae kuabudiwa kwa haki ila ni Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Munguni Mkubwa, Hakuna uwezo wala nguvu ila za Mwenyezi Mungu".

## 131. Vipi alikuwa Mtume ﷺ akimsabbih Mwenyezi Mungu.

**266** – Imepokewa kutoka kwa Abdallah bin Amru ﷺ amesema: "Nimemuona Mtume ﷺ anahesabu kumsabbih Mwenyezi mungu kwa mkono wake wa kulia".

## 132. Katika mambo ya kneri na adabu kwa jumia.

**267** – "Ikiingia jioni [yaani jua linapokuchwa wakati wa magharibi] wazuieni watoto wenu kutoka toka kwani mashetani wanatawanyika nyakati hizo, ikisha pita wakati waacheni. Na fungeni milango na na mtajeni Mwenyezi Mungu mnapoifunga, kwani shetani hafungui mlango ulio fungwa. Na fungeni viriba vyenu vya maji, na mtajeni Mwenyezi Mungu. Na finikeni vyombovyenu, na mtajeni Mwenyezi Mungu, [finikeni] hata kama ni kwa kuwekea kitu juu. Na zimeni taa zenu".



وَصَلَّى اللهُ وَسَلَّمَ وَبَارَكَ

عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ

وَعَلَى آلِهِ

وَأَصْحَابِهِ

أَجْمَعِيْنَ.

"Ewe Mwenyezi Mungu murehemu na mbariki Mtume wetu Muhammad ﷺ، na maswahaba wake,na familia yake, na wote wanaowafuata katika uongofu mpaka siku ya malipo".

# حصن المسلم

تأليف

سعيد بن علي بن وهف القحطاني

باللغة السواحلية

وكالة المطبوعات والبحث العلمي
وزارة الشئون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المملكة العربية السعودية

١٤٣٥هـ

# حصن المسلم

## من أذكــار الكتاب والسنة

تأليف فضيلة الشيخ

د. سعيد بن علي بن وهف القحطاني

باللغة السواحلية

وكالــة المـطـبوعـات والـبحـث العلـمي

ص.ب ٦١٨٤٣ الرياض ١١٥٧٥ | هـاتف : ٤٧٣٦٩٩٩ | فـاكس : ٤٧٣٧٩٩٩
الهاتف الإرشادي المجاني : ٨٠٠٢٤٥١٠٠٠ | التوعية الآلية المجانية : ٨٠٠٢٤٨٨٨٨٨
info@islam.org.sa